

# MARL





# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 24

### Marzu 2008

# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Marzu 2008 li hija l-24 ħarġa ta' din is-sensiela.

Il-Laqgħa Ġenerali Annwali tal-MARL saret il-Ħadd 24 ta' Frar 2008. F'din il-laqgħa ingħata rendikont ta' x'sar matul is-sena ta' qabel u dwar kif ġejna mwegħda mill-Awtorita' tal-Komunikazzjoni Maltija li kif jirrevedu l-pjan tal-frekwenzi ningħataw allokazzjoni fuq il-frekwenza tal-**136 kHz**.

Skond ma ġie deċiż fil-Konferenza Dinjija tar-Radju, id-dilettanti tar-radju għandhom jingħataw allokazzjoni sekondarja fuq din il-frekwenza mill-1 ta' Jannar 2009, u jista' jkun li forsi ningħataw allokazzjoni anki qabel, għalkemm aktarx li r-reviżjoni tal-pjan tal-frekwenzi jieħu sa Settembru ta' din is-sena.

Dwar il-frekwenza tal-**500 kHz** it-tweġiba kienet li qabel ma jkun hemm allokazzjoni mill-Għaqda Internazzjonali tat-Telekomunikazzjoni mhux se jagħtuna allokazzjoni fuqha.

Għal din il-frekwenza hemm proposta għall-Konferenza Dinjija tar-Radju li aktarx issir fis-sena 2011, jiġifieri 3 snin oħra, u nittamaw li din tgħaddi wkoll, għalkemm hemm numru ta' pajjiżi li diġa' taw allokazzjoni lid-dilettanti tar-radju tagħhom fuq din il-frekwenza.

L-istess jista' jingħad dwar il-frekwenza tal-**5 MHz** fejn numru ta' pajjiżi taw allokazzjoni lid-dilettanti tar-radju tagħhom biex jużaw xi frekwenzi.

Dwar is-**70 MHz** hemm diffikultajiet ukoll, għalkemm hemm numru sostanzjali ta' pajjiżi, inklużi pajjiżi oħra fl-Ewropa li taw allokazzjoni lid-dilettanti tar-radju taġġhom fuq din il-frekwenza.

Infakkar li fl-Ingliterra, is-sena l-oħra għalqu **50 sena** li ilhom li ingħataw allokazzjoni fuq din il-frekwenza waqt li aħna għadna nistennew allokazzjoni.

Fil-laqgħa ingħatat spjegazzjoni dwar ir-ripetitur li kellna qabel, jiġifieri l-**R7** li issa se jsir stazzjon awtomatiku biex ikun jista' jservi ta' indikazzjoni tal-propagazzjoni fuq il-**144 MHz**.

Kien hemm ukoll intervent dwar ir-ripetitur tat-televiżjoni fuq l-**10 GHz** li issa ġie mibni mill-ġdid u twaħħal temporanjament fiċ-Ċentru tal-MARL, għalkemm jistgħu jiżdiedu xi affarijiet oħra miegħu aktar 'il quddiem qabel jitwaħħal għal kollox.

Issemma wkoll li l-**MARL** ingħatat trasmettitur **FTDX400** li ssewwa u ingħata servizz ġenerali minn **9H1AV** minħabba li kien ilu snin twal ma jintuża. Issa dan it-trasmettitur qiegħed għand il-**MARL** u nroddu ħajr lil min għaddih lilna.

Wara l-laqgħa ingħataw iċ-ċertifikati lil dawk li qagħdu għall-eżamijiet tad-dilettanti tar-radju u tal-kodiċi Morse u li kienu preżenti waqt il-laqgħa. Dawk li ma kinux preżenti kellhom jingħataw iċ-ċertifikati aktar tard.

Aktar l-isfel għandkom xi ritratti tal-Laqgħa Ġeneral Annwali u tal-preżentazzjoni taċ-ċertifikati.

F'ismi u f'isem il-Kumitat inrodd ħajr lil dawk kollha li matul is-sena ta' qabel kif ukoll matul is-snin ħadmu fl-interess tal-**MARL**, speċjalment lil dawk kollha li qegħdin jgħallmu lil dawk kollha li juru interess fid-delizzju tagħna ħalli jkunu jistgħu joqgħodu għall-eżamijiet meħtieġa.

Nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## Problema tal-kartolini QSL

**Poblema li l-MARL il-ħin kollu qed tiffaċċja u li jiena naħseb li għamilt referenza għaliha qabel hija dwar kartolini QSL riċevuti għal stazzjonijiet 9H3.**

**Stazzjonijiet 9H3 huma preżentament barranin li jiġu għal btala u jkollhom ħtieġa ta' nominattiv 9H minħabba li l-prattika li jużaw 9H/ in-nominattiv normali tagħhom għadha ma ddaħħlitx f'Malta.**

**Stazzjonijiet oħra preżentament maħduma minn 9H3 qed jibgħatu l-kartolini lilna minflok lin-nominattiv normali ta' l-istazzjon 9H3, minħabba li jidher li l-istazzjonijiet 9H3 ma jsemmux jew jitolbu kartolina QSL għan-nominattiv normali tagħhom meta jkunu qed jitkellmu.**

**Barra minn hekk, huma lanqas biss iħallu l-indirizz tagħhom, għalkemm ħadd ma jista' jistenna lill-MARL li tħallas l-ispejjeż biex tibgħat il-kartolini QSL fl-indirizz tagħhom meta wieħed iqis l-ispejjeż tal-posta li l-ħin kollu jogħlew.**

**Dan mhux biss qed jikkawża problema lill-MARL billi tirċievi eluf ta' kartolini QSL għal stazzjonijiet 9H3, imma l-istazzjonijiet li jibgħatu l-kartolini QSL ma jirċevux waħda lura kif titlob il-kortesija.**

**L-istitur tal-QSL tagħna bagħat e-mails lil dawk li sab l'e-mail tagħhom biex jara x'se jagħmel bil-kartolini QSL, imma huma lanqas biss ħabblu moħhom li jwieġbu.**

**Barra minn hekk, dan qed jikkawża reputazzjoni ħażina għall-istazzjonijiet 9H billi stazzjonijiet barranin jistgħu jaħsbu li stazzjonijiet tad-dilettanti tar-radju Maltin jirċievu kartolini QSL u ma jħabblux moħhom li jibgħatu waħda lura.**

**Is-sitwazzjoni ma tistax tiġi tollerata iżjed u deċiżjoni trid tittieħed malajr jekk neqirdux il-kartolini minħabba li m'għandniex spazju u huwa mpossibbli li nħallsu l-ispejjeż biex nibgħatuhom lura jew lil min kienu indirizzati.**

**Aktar minn hekk, stazzjonijiet barranin għandhom jinnutaw u jkunu ċerti li meta bħalissa jaħdmu stazzjon 9H3 huma jitolbuh/a in-nominattiv normali tiegħu/ha biex huma jibgħatu l-kartolina QSL fl-indirizz tiegħu/ha u MHUX lil bureau tal-QSL tal-MARL.**

**Jiena naħseb li għandna wkoll naqbdu din is-sitwazzjoni ma' l-awtoritajiet rispettivi f'Malta biex jieqfu joħorġu nominattivi 9H3 lill-barranin u jħalluhom jużaw biss 9H/ in-nominattiv normali tagħhom, minħabba li l-użu tan-nominattivi 9H3 minn dawn il-barranin qiegħed jagħti reputazzjoni ħażina ħafna lid-dilettanti tar-radju Maltin.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Paġni ta' l-internet

Aktar l-isfel għandkom indirizz ta' paġna ta' l-internet minn fejn tistgħu tniżżlu numru ta' kotba antiki dwar elettriku, elettronika u suġġetti li għandhom x'jaqsmu mad-delizzju tagħna.

Issibu kotba fuq il-valvi, tubi CRT, il-materjali li jsiru minnhom, ċirkwiti, transistors, riċevituri, amplifikaturi, transformaturi, tape recorders, ossilloskopji, manwali tad-dilettanti tar-radju maħruġa mill-**ARRL**, u affarijiet oħra.

Dawn il-kotba huma minjiera ta' nformazzjoni u nissuġġerixxi li tniżżluhom u tagħmluhom fuq DVD għax jekk tniżżluhom kollha trid aktar minn CD waħda. Huma interessanti għax tistgħu tqabblu l-iżviluppi li saru. Din hija
http://www.pmillett.com/Books/

Mill-istess paġna hemm ħolqa wkoll għal paġna oħra dwar l-awdjo fejn hemm informazzjoni li għandha x'taqsam ma dan is-suġġett. Din hija
http://www.pmillett.com/index.html

Għandkom paġna oħra minn fejn tistgħu tniżżlu ktieb b'xejn dwar il-proċessar diġitali tas-sinjal (DSP) li llum sar parti integrali mill-maġġoranza ta' l-apparat tagħna. Għalhekk tagħmlu tajjeb li tniżżlu dan il-ktieb ħalli titgħallmu ftit fuq xi jsir f'dan il-proċess. Il-paġna hija minn fejn tistgħu tniżżlu l-ktieb kapitlu kapitlu hija http://www.dspguide.com/

Paġna oħra ta' l-internet li minnha tistgħu tniżżlu xi manwali u informazzjoni oħra, fosthom tal-Hammarlund SP400, SP600 u Superpro, hija dik ta' l-Antique Radio Archives li l-paġna tagħhom hija http://www.antiqueradioarchives.com/

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Ritratti tal-Laqgħa Ġenerali Annwali 2008

**Inrodd ħajr 9H1AJ għar-ritratti li qed jinġiebu lilkom bil-kortesija tiegħu**




**Mix-xellug għall-Lemin 9H1M Dominic, 9H1PI Ivan, 9H1XE Edwin, 9H1JT Paul, 9H1AV / 9H9MHR Lawrence**





**Preżentazzjoni taċ-ċertifikati ta' l-eżami ta' dilettanti tar-radju u tal-kodiċi Morse**



**9H1JT, 9H1M, 9H1AQ**



**9H1M, 9H1AQ, ?**



**9H1M**, **9H1AQ**, ?



**9H1M**, **9H1AQ**,



**9H1M, 9H1AQ, 9H1AJ**



**9H1M, 9H1JT, 9H1SF**

Minħabba li ma nafx in-nominattiv ta' kull min jidher fir-ritratti, malli jkolli l-informazzjoni nagħtiha fuq ħarġa oħra ta' dan il-fuljett.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**



## Il-Wouff-Hong

Fl-ewwel edizzjonijiet ta' dan il-fuljett kont ktibt dwar strument ta' tortura bl-isem ta' **Wouff-Hong** li kien jintuza fuq dawk id-dilettanti tar-radju li ma kienux jimxu skond l-etika.

Jekk taħsbu li dan l-istrument huwa xi ħaġa li ma tantx ilu sejrin żball, għaliex l-istampa li hawn fil-ġenb hija meħudha minn paġna 7 tal-ktieb "The Radio Amateur's Handbook" mitbugħ fis-sena 1934 kif ukoll fl-istess paġni fl-stess ktieb tas-sena 1936.

Jista' jkun li kien hemm stampa tagħha aktar qabel, imma s'issa jiena m'għandix kopja tagħhom.

Madankollu, kif joħroġ mill-kitba li nsibu, aktarx li dalwaqt tiġi ċelebrata l-100 sena tagħha, għax ***ix-Xwejjaħ*** kien bagħat waħda lill-**ARRL** fl-**1919**, għalkemm jidher li kien jikteb sa mis-sena **1915** fil-***QST***.

Dan il-ktieb kien mitbugħ l-ewwel darba fis-sena 1926 u kienu ġew mitbugħa 5000 kopja. Kien jiġi aġġornat bl-iżvilupppi li kienu qegħdin isiru u fis-sena 1936 kienu stampati 50,000 kopja.

Ħalli naraw x'jingħad dwar il-**Wouff-Hong** li l-istorja tagħha tinsab f'paġna 8 ta' dan il-ktieb u li jiena se naqleb għall-Malti.

## Tradizzjonijiet

Kif il-Lega għaddiet matul is-snin, ċerti tradizzjonijiet saru parti mis-servizz tad-dilettanti tar-radju.

***Ix-Xwejjaħ*** bl-istorji umoristiċi tiegħu fuq "ir-radju mħassar" kien wieħed mill-figuri prinċipali tas-servizz tad-dilettanti tar-radju.

Mibdija fl-1915 l-istampi tiegħu tar-radju u tad-dilettanti tar-radju kif mikxufa bi stejjer fil-***QST*** kienu karatteristiċi u inimitabbli.

Kien hemm ħafna spekulazzjonijiet fi ċrieki tad-dilettanti tar-radju dwar l-identita' tax-***Xwejjaħ***, imma f'għoxrin sena ta' kitba huwa lanqas darba ma ta ħjiel dwar ismu tassew jew in-nominattiv tiegħu.

Il-***Wouff-Hong*** hija l-aktar simbolu sagru tas-servizz tad-dilettanti tar-radju u hija għall-inforzar tal-liġi u l-ordni fl-operazzjonijiet tad-dilettanti. Hija oriġinarjament ġiet fis-seħħ bi storja tax-***Xwejjaħ***.

Għal xi żmien ma kienx magħruf kif il-***Wouff-Hong*** kienet tidher, imma fl-1919 ix-***Xwejjaħ*** innifsu ta' tweġiba billi bagħat liċ-Ċentru tal-Lega l-ewwel u l-unika ***Wouff-Hong*** oriġinali murija hawnhekk.

Issa hija mpoġġija f'inkwadru u mdendla mal-ħajt fl-uffiċċju tas-Segretarju fiċ-Ċentru ta' l-**ARRL**.

Dan huwa dak li wieħed isib miktub fil-ktieb imsemmi. Kif ktibt qabel, nittama li ma jkun hemm ħadd mid-dilettanti tar-radju li jkun hemm ħtieġa li tintuża fuqu.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

# Aħbarijiet

## 500 kHz

Illum għandna aħbar oħra dwar din il-frekwenza fejn tkabbar it-tul bejn stazzjonijiet li kkomunikaw flimkien fuq din il-frekwenza.

Din id-darba l-komunikazzjoni kienet fil-21 ta' Frar bejn **V73NS/WD8CRT**, fuq Roi-Namur fil-Gżejjer ta' l-iskoll Kwajalein, li rċieva s-sinjali ta' **WD2XSH/6**. Dan l-istazzjon sperimentali huwa operat minn Pat Hamel, **W5THT**, u jinsab Long Beach, Mississippi -- 6679 mil il-bogħod mill-gżira li tinsab fl-iskoll Kwajalein.

Aħbar oħra hija li fis-6 ta' Marzu, Peter, **G3LDO** ħadem ma **VO1NA** fuq din il-frekwenza. Peter hadem **CW** ma **VO1NA**, fejn Peter kien fuq 501.19kHz CW u Joe, **VO1NA**, kien fuq l-**40M**. Is-sinjali ta' Peter kienu 439, u rridu niftakru li bħalissa l-Ingliżi għandhom biss 1 Watt e.r.p.

Min-naħa tagħna jiddispjaċina li f'Malta l-awtoritajiet għadhom jibżgħu jieħdu deċiżjoni bħal ma ħadu l-awtoritajiet ta' pajjiżi oħra li taw allokazzjoni fuq din il-frekwenza lid-dilettanti tar-radju tagħhom.

Jiddispjaċina wkoll li ma nistgħux inkunu ma' l-ewwel dilettanti tar-radju minn pajjiżi oħra li jkunu qed jiksbu riżultati bl-esperimenti tagħhom u jkunu l-ewwel nies li jkunu għamlu kuntatti fuq distanzi twal.

Kif jista' jkun li f'Malta nkunu minn ta' quddiem fit-tiftix u sperimentazzjoni jekk meta jkun hemm okkażjonijiet bħal dawn li jippreżentaw ruħhom nibqgħu mingħajr ma ningħataw allokazzjoni fuq dawn il-frekwenzi ħalli nitħallew u nkunu nistgħu nesperimentaw fuqhom?

Meta se nkunu fost l-ewwel nies li jkunu qed iwaqqfu esperimenti u distanzi ġodda u b'hekk Malta titpoġġa fuq quddiem fl-iżviluppi li qed iseħħu kull ħin madwar id-dinja kollha?

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Informazzjoni

### Programm ta' emerġenza

Fuq dan il-fuljett diġa` tajnikom informazzjoni li hemm numru ta' dilettanti tar-radju Maltin li qed jaħdmu id f'id mad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili biex f'każ ta' emerġenza jipprovdu l-komunikazzjonijiet meħtieġa.

Dan is-servizz ilu jingħata barra minn Malta snin kbar, u kienet ilha tinħass il-ħtieġa li d-dilettanti tar-radju Maltin jagħtu l-istess servizz lill-awtoritajiet Maltin. Kien hemm eżempji fejn dilettanti tar-radju Maltin taw is-servizz tagħhom, fosthom meta kienu ġew żewġ vapuri bl-Albaniżi, matul iż-żjara tal-Papa, u f'okkażjonijiet oħra.

Madankollu, is-servizz ta' emerġenza jeħtieġ mhux biss li wieħed ikun ippreparat tajjeb u jkollu l-apparat meħtieġ ħalli s-servizz ikun tajjeb u effiċjenti, imma li jkollu wkoll l-aħħar teknoloġija biex tgħinu fil-ħidma tiegħu.

Fil-fatt, dilettanti tar-radju Amerikani żviluppaw sistema ta' komunikazzjoni li tuża l-kompjuter biex jintbagħtu messaġġi fil-forma ta' e-mail.

Din is-sistema ġiet żviluppata biex tintuża l-aktar fuq il-**VHF**, **UHF** kif ukoll dik magħrufa bħala **NVIS** fuq l-**HF**, jiġifieri fejn is-sinjali tar-radju jintbagħtu kemm jista' jkun f'angolu 'il fuq ħalli jiġi riċevuti f'distanzi qosra u anki itwal mingħajr ma jkun hemm nuqqas ta' sinjali bejn il-mewġ riċevut li jkun ġie rifless mis-saffi riflessuri u dak is-sinjali riċevut permezz tal-mewġ ta' l-art.

Madankollu, m'hemm xejn li jżomm milli sistema bħal din tintuża fuq kull frekwenza u f'kull tip ta' propagazzjoni, għalkemm jista' jkun li jiżviluppaw xi difetti taħt xi ċirkostanzi partikolari.

Sistema bħal din hija meħtieġa mhux biss għaliex kollox ikun miktub u jekk ikun hemm żball malajr wieħed jinduna bih, imma anki għax jekk ma jkollokx il-programm tal-kompjuter ma tkunx taf x'qiegħed jingħad.

Irridu niftakru li mhux id-dilettanti tar-radju biss għandhom apparat tar-radju li jista' jirċievi l-komunikazzjonijet li jgħaddu d-dilettanti tar-radju, u dan m'hemm xejn ħażin fih innifsu

Jekk nieħdu l-każ ta' żbalji, huwa faċli li wieħed jifhem xi kelma differenti milli tkun intbagħtet, speċjalment fejn jidħlu kliem tekniċi jew agħar fil-mediċina. Immaġinaw x'jiġri jekk persuna tingħata mediċina minflok oħra.

Meta l-kliem ikun miktub minn min ikun bagħtu, dan ikun uriha qabel lil min ikun qallu biex jibgħat il-messaġġ, u jekk ikun hemm xi ħaġa ħażina tiġi kkoreġuta. Jekk min-naħa l-oħra min jirċievi l-messagg jew lil min ikun indirizzat il-messaġġ ma jagħrafx xi jkun intbagħat, ikun jista' jmur lura u jitlob li jiġi ċċarat.

Barra minn hekk, f'ċerti sitwazzjonijiet ma jkunx għaqli li l-pubbliku jew kull min ikun qiegħed jisma xi jkun għaddej ikun jaf kollox.

Biex nieħdu eżempju, jista' jkun il-każ fejn numru ta' persuni jkunu ġew kontaminati jew maqtula, u l-awtoritajiet ma jkunux iridu jħallu din l-informazzjoni tkun magħrufa mill-pubbliku minnufih qabel ikunu ħadu xi prekawzjonijiet biex ma jkunx hemm paniku ġenerali fil-pajjiż jew xi post partikolari li jikkomplika s-sitwazzjoni jew agħar joħloq periklu ieħor jew ikabbar l-istess periklu.

Il-programm tal-kompjuter li qed nitkellem dwaru huwa sistema ta' **PSK** u jista' jintuża b'mod normali waqt komunikazzjoni li kull dilettant tar-radju jkollu, u anki biex jintbagħtu ritratti bil-kulur tad-daqs tal-passaport li jieħdu madwar 10 minuti biex jintbagħtu.

Li rridu niftakru huwa li waqt li anki hawn Malta l-grupp tad-dilettanti tar-radju li s'issa qed jaħdmu id f'id mad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili ipprovdew komunikazzjoni wkoll permezz tat-televiżjoni, il-programm li qed insemmi jintuża wkoll fuq l-**HF** u **VHF** fejn il-kobor tal-frekwenzi ma jħallix li jintuża t-televiżjoni.

Għaldaqstant, nissuġġerixxi li mhux biss li d-dilettanti tar-radju kollha jkunu lesti u jitħarrġu ħalli jekk Alla ħares qatt tinqala' ħtieġa jkunu jisgħu jagħtu s-servizz tagħhom, imma anki jniżżlu dan il-programm ħalli jkunu familjari miegħu.

Dan il-programm huwa magħruf bħala **NBEMS** li hija anakronima għal **N**arrow **B**and **E**mergency **M**essaging **S**ystem, jintuża fuq is-sistema windows, u jidher bħal ma jidher l-outlook express. Dan il-programm ġie żviluppat minn Skip Teller, **KH6TY** u Dave Freese, **W1HKJ**.

Inrodd ħajr lil **Chris**, **9H1BW**, li kien ġibed l-attenzjoni għal dan il-programm li jista' jitniżżel minn fuq il-paġna ta' l-internet ta' http://w1hkj.com/NBEMS/

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Attivitajiet

**Numru ta' dilettanti tar-radju kull tant żmien qed imorru jaħdmu minn xi mkien partikolari. Huma jinfurmaw lil sħabhom ad hoc, jiġifieri dak il-ħin, u ġieli wkoll jistiednu lil min ikun irid imur magħhom biex jiltaqgħu. Infakkarkom li dan qiegħed isir kollu fuq bażi personali u jużaw l-apparat tagħhom u mhux tal-MARL.**

**Għaldaqstant, il-MARL u l-membri tal-Kumitat ma għandhom l-ebda obbligu li jinformaw lill-membri l-oħra. Għalkemm jista' jiġri li jkun hemm ukoll min huwa membru tal-Kumitat u jieħu sehem f'operazzjonijiet bħal dawn u anki jinforma lil xi persuni oħra li jistgħu jkunu membri tal-MARL u jistgħu ma jkunux, dan ikun qed jagħmlu fuq bażi personali kif għandu kull dritt, u mhux bħala rappreżentant tal-MARL jew bħala membru tal-kumitat.**

**Ħadd ma jista' jżomm xi dilettant jew dilettanti tar-radju milli jiftehmu ma xi ħbieb tagħhom fuq bażi personali u flimkien imorru joperaw minn xi mkien kif għandhom kull dritt li jagħmlu.**

**Bl-istess mod, ħadd ma jista' jippretendi li jkun mistieden minn xi ħaddieħor meta l-affarijiet ikunu fuq bażi personali jew li l-MARL toħroġ avviż uffiċjali f'każijiet bħal dawn. Anki meta membru tal-kumitat jiġi mitlub biex jinforma lill-membri tal-MARL din xorta waħda ma tkunx attivita' offiċjali tal-MARL.**

**Jekk l-attivita' tkun organizzata mill-MARL il-membri jiġu nfurmati bl-attivita' kif dejjem ġara. Għal dan il-għan, hemm grupp tal-yahoo fejn min jieħu ħsieb jibgħat e-mail wieħed li jmur għand il-grupp kollu.**

**Għalkemm il-maġġoranza kbira tal-membri huma fil-grupp tal-yahoo fejn tintbagħat l-informazzjoni maħruġa mill-MARL, hemm min għad m'huwiex membru f'dan il-grupp.**

**Għalhekk nappella biex kulħadd jidħol membru fil-grupp biex mhux biss ikun jista' jirċievi l-informazzjoni maħruġa mill-MARL, imma jitħaffef ix-xogħol ta' min ikollu jibgħat l-informazzjoni.**

**Dan barra l-fatt li min jibgħat l'e-mails ma jistax joqgħod jibgħat numru sostanzjali ta' e-mails għax ħadd m'għandu ħin x'jaħli, barra mill-fatt li jekk jibgħat kwantita' ta' e-mails jista' jiinqata awtomatikament u ma jitħalliex jibgħat e-mails minn dak li jkun jagħti s-servizz ta' l-internet għax jitqies bħala spammer.**

**Infakkar ukoll li meta tkun se ssir attivita' ippjanata mill-MARL, huwa normali li din tiġi wkoll avżata fuq il-fuljett li noħorġu barra li l-informazzjoni tintbagħat ukoll lill-grupp permezz ta' e-mail kif ukoll permezz ta' ittra bil-posta tal-bebbuxu.**

**Tinsewx li l-posta għoliet barra l-ispiża tal-materjal, kif ukoll il-ħin li jkun meħtieġ biex isiru l-ittri, jintwew, jitpoġġew fl-envelop, jitwaħħlu l-bolol jew jittieħdu l-posta biex jiġu ttimbrati u jiġu mpustati jridu ħafna ħin, u jekk inkunu ċerti li permezz ta' e-mail inkunu qed nilħqu lill-membri niffrankaw il-flus lill-MARL u l-ħin lill-persuna li tkun trid tibgħat l-ittri.**

**Nittama li l-affarijiet ġew iċċarati u kulħadd jikkopera ħalli nnaqqsu kemm jista' jkun l-ispejjeż u l-ħin tal-voluntiera.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**